Altzeiten – Klänge

# OILZEGT-KLÄNG,

vum

## Antun Meyer.



Lüttich,
GEDRUCKT BEI H. DESSAIN.
H. LAMBERTUS-PLATZ.

1853.

Digitized by Google

# ÂGANK.

Hei, o Landsleud, èng Bürd vu neue lezeburger Reimen! De Böntel ass net deck, over vu gudem Stoft.

Sos lóg meng Mus am Wirtshaus, trolt an der Noicht eröm, hól sech mat Spenglen an Nòlen ob, önner Kroéh a Schirbelen, góng mat Döppen a Schlappen, mat Spoén a Laüss, mat Fatzen a Lompen öm. Nun, èdler an Obfóher, schloéht s'ièrescht an d'Säten, warem für Landstom. Si sengt vum Gröchen, e lezeburger Dronk; vum Hämmelsbròt, e nationale Kascht; vum Patt, dem álen treue Geschür, elèng sos dohèm am Wirtshaus, nu, leider, verdriven. Eufrosine vu Falkestên, Erard vun Défferdeng, de Klautche

Digitized by Google

vun Itzeg, d'Siveschloéffer vun Hollerech, d'schoé Melusina, etc. etc., se lauter lezeburger Stöcker: Oilzegt-Kläng.

Könne Lîchtegkêt an Harmonie; Verv, a Gedrängthêt; Reichtom an Tür, an an Toén; Originilatét an Déft an de Gedanken elèng Oisproch ob Beifal mâchen, Landsleud da sit mer gnoédeg!

---

Digitized by Google

# OILZEGT-KLÄNG.

## DEM PRENZ HARÉ.†

Dir o! èdlen, d'Harf erklong,
Neu gestemmt, an d'Toén, dé jong,
Voll vum hêmsche señ, öm Schotz
Zu dir sech moéhen, óhné Botz,
Krêsch, a Frèd, wé d'Land se droéht;
Hoil se, Fürst, vir dir gebéht;
Fürst! et sen dât Oilzegt-kläng,
Meĭ kuck s'oin-nur dât elèng!

---

† der Prinz Heinrich der Niederlande, Bruder des Königs Wilhelm II, [illegible] [illegible] im Großherzogthum Luxemburg

Digitized by Google

## OIN DE GRÖCHEN.

Dronk vum Himmel,
Hièr èng Grimmel
Musel sâft,
Voller krâft!
Klamm an d'Glidder,
Frèden-Hüdder!
Gröche sât,
Bis ech mât!

Aus den hèllen
Pièrel krällen
Schaümend schleich,
Zauber-Reich!
Pâckt mech Gêschter,
Mâcht ièch mêschter!
Gröche sât
Bis ech mât!

Digitized by Google

Stüll a Bänken,
Öm mech schwènken,
Stâd an Haus
Rond öm draus!
Lòs mech Tröllen,
Frèdeg bröllen:
Gröche sât
Bis ech mât!

Hièr! mat Mòssen,
A mech lòs ehn
D'Gurgel òv;
Fort mám schlòf!
Éweg penken,
Gröchen drenken,
Gröche sât
Bis ech mât!

Wöll kèng Grimmel
An den Himmel,
Gèht kê Patt
Gröche mat!
D'Hoèll nach éschter,
Get dran Troéschter,
Gröche sât,
Bis ech mât!

Digitized by Google

Lòst aus hèllen
Strasse schèllen,
Dat et klenkt:
Gröche penkt!
An de Mòh ehn,
Däucht de groen,
Gröche sât,
Bis der mât.

Joht êr Plohen,
Rufft de groen,
Wé èng Knoll
Sauft ièch voll!
Fort mam streiden,
Mat de Leiden,
Gröche sât
Bis der mât!

Bis wé Fonken,
Gliddig Quonken,
Lîchten d'Ahn,
Gröchen ân!
D'Gurgel òv,
Ohné Schlòf,
Gröche sât,
Bis de mât!

Digitized by Google

Bis ech bröllen,
Bis ech tröllen,
Èdle Nâs
Aus dem Fâs!
Bis ech falen,
Neischt mé halen,
Gröche sât
Bis ech mât!

Lòst mer jaizen,
D'Zeit verscheissen,
Èdel Rièv,
Éweg lièv!
Dé de Mohen
Schènkt de groen;
Gröche sât
Bis mer mât!

Lòst eh blenken,
Dót ons drenken,
Gröche klòr
Bis ob d'Bòr!
Bis mer faulen,
Dan nach haulen:
Gröche sât,
Bis mer mât!

Digitized by Google

## DE ROTH.

Oh! sit hold,
Der Gróssmut;
Krich dem Gold,
Dem Onggut.

Kê Verband
Mam Rentstöck,
Rêch deng Hand,
Dem Ongglöck.

Groéss de Schaï,
Dê scho klenkt,
Vum Verfaï,
Wât nu blenkt.

Stéts sech mèng,
Kleng mat gróss,
Grav mat rèng,
Engem Schóss!

Digitized by Google

## D'WARENG.

De sòm nu stoésst,
De Want scho bloésst,
Aus de Bänner,
Reissen d'Männer!
Rót wé Feuer,
Ongeheuer
Brandonk lîcht,
Gott dê rîcht!
D'Moicht wèrd falen,
An am kalen
Dót erwâchen,
Bludeg Drâchen.

Digitized by Google

De schwache brauch Fenten,
A schwièrter a Flenten,
De starke brauch neischt,
Ehm denge seng Faüscht.

An d'nâkegt wèrd haülen,
Wé sturem do eilen,
A schrècklecher Leier,
Vu Flamen a Feuer;
Da falen d'Fresinnen,
An d'Tempel a Ruinen,
A bludeg ass d'Haus,
Voll Greuel a Graus!
Dach schoén aus dem Faĩ,
Erneuert sech d'aĩ!

Digitized by Google

## ARIEL.

Wó d'Wóregt woint,
Dech higeboihnt!
Reisseg ass d'Bâch,
Stürmesch den Dâg,
Ech kommen an dènken,
Dein Acher ze lènken.
Onschölleg leiht d'Schòf,
Beim Wollef am Schlòf:
Vergièvens et stoésst,
Wann d'Blut ehm entfléssst,
Öm Höllef herbei,
De kreischende Schrei!

Digitized by Google

Deng Foirt der ze lènken
Durch stürmesche Want,
Aus Kleppen a Bänken,
O! rêch mer deng Hand!
Scho nohe sech d'Noéthen,
A bludechem Doéthen,
O! komm dach, net zoh,
O! eil mer dach noh!

---

Digitized by Google

## BÈLSEBUT.

Gold a Pièrel,
Get do Kièrel,
Voll a sât,
Wó mei Pâd!
Blenk a blank,
Musek-klank,
Eweg Frèden,
Dir berèden
Ass mein Duhn,
Komm nur un!

Sé net domm,
Heihi komm!
Blenk a blank,

Digitized by Google

Frède frank,
Bei mer lièven,
Kêmol stièrven!

Wât ass d'Dugend?
Éweg Jugend,
Bei mir nur;
Ob meng Spur!
Bei mir nemmen,
Löschteg Stemmen,
Lâch a schluxen,
Éwegt juxen!
Dech gesât,
Ob mei Pâd,
Frank et woh,
Komm mer noh!

Digitized by Google

## DE PÄTTCHEN.

'T lièv de Pättchen,
Wé mei Kättchen!
'T loiv eh lank,
Mei Gesank!
Dausend Dugend,
Êweg Jugend,
Wé mei Kättchen,
Hoit de Pättchen.

Woéscht vu baussen,
Sonner aussen,
Nur èng Hèng
U Gestèng.

Digitized by Google

Dach vu bannen
Kann ê fannen,
Wé e Pättchen,
Nur mei Kättchen.

Küll a kräfteg
Hällt sech säfteg
Drann de Nâs,
Wé am Fâs.
Ob den Deschen
Sezt de freschen
Gude Pättchen,
Lév wé d'kättchen!

Emmer wölleg,
A gedöllig,
Steĩ wè d'Maus,
Gêht en aus.
Loéss dech föllen,
Noh dem wöllen,
Léve Pättchen,
Wé mei Kättchen.

An dem stèngen
Bauch, dem èngen,
Wèllech Glós!
Nur am Schós,

Digitized by Google

Brènne Gloésen,
Vun dem Soéssen,
Vun dem Kättchen,
Wé am Pättchen.

O wé dofteg
Klömmt, só lofteg,
Gölde Schaum
Aus dèm Raum!
Soésser Hauchen
Nur obdaucben,
Aus dem Kättchen,
Wé vum Pättchen.

A wa froéleg
Drenke séleg
D'stèngen Haus
Géleng aus:
O! wé brènnen,
Da meng Lènnen,
Vun dem Pättchen,
Wé vum Kättchen.

Dech net mucken,
Fró nur kucken,
Éweg mat
Ob de Patt.

Digitized by Google

Doir nur blecken,
A verzöcken,
Un dem Pättcheu,
Wé um Kättchen.

Wât ê länger
Un dem Stènger
Dêht an hîvt,
Wât e stîft
Neuer Löschten,
Só wé d'Bröschten
Vun dem Kättchen,
Léve Pättchen!

O! mei Pättchen,
Komm mam Kättchen,
Ièch dess Köss,
Ob êr Schnöss!
Neischt ka Frèden
Mir berèden,
Wé meí Pättchen,
A meí Kättchen.

Digitized by Google

## KRÊSCH AM ÊLÈNÖ.

Wiè wackelt do um Bièdelstâv?
En Ále, Schné um Kap;
Durch Diär, an Deschtel, wankt sei Lâf,
Gekrömt öm d'Lêd, wé Happ.
Och Gott! so rüfft en, höllef menger —
Dach Grâv-stellt öm de Gottes-denger!

Et sauen un der eidler Mám,
Der wittfra Klèng um Stroéh,
Hir Bäck, vum gièlen Honger, grám,
Vu schmièrzes-Tréne réh;
Och Gott! rüfft d'Mudder, höllef onser!
Ömsos erklenkt de Vater-onser.

Digitized by Google

Et zabbelt do, um kalen Eis,
De nack'gen Savoyard,
Vum Schné, de Boidem, rond hièr, weis,
Vu Kält, seng Glidder star:
Och Gott! só rüfft en, sé mei Schirem!
A Schaurech steĭ bleivt alles vir ehm.

Wé rös'len d'Kètten öm de Scláw,
Bestrummt vum Geissel-Schwank,
Ergin der Nót mat zamem Gláv,
A bludeg bis ob d'Schank;
O Gott! só rüfft en, komm mech loésen,
Ömsos dem armen d'Trène fléssen.

Gedröckt keucht a Nerone-joch,
E Völker-Schwarem mât,
De Pòl, den Onger, ruffen och —
Galéer-Ruff, am Râd —
O Gott! o hèllef denge Kanner —
A bludeg wéscht de Russe-Banner.

D'Gewässer strummt, d'Gewán ersaüft,
A Véh, a Mensch gi Leich;
O rètt ons Gott! et schrèklech seufzt,
Verzweiflongs-vol am Reich;
Woil, « höllef Gott, » erklenken d'Stròssen,
Dach d'Wale foihre fort ze ròsen.

Digitized by Google

Wât lîcht só hèl den Himmel rót?
O! lâft dir rètt neischt mé!
Am Flame Mièr verschlengt den Dót,
A Kant, a Mañ, a Véh:
Am Brand, de Sälek ob den Armen,
Ömsos, rüfft d'Mudder: Gott erbarmen!

Só dausend Stemmen kreuzen ach!
Erbiärmlech stonns an d'Lûcht,
Si jaizen, ruffen — höllef dach,
O Gott! an óhné Frûcht;
Et rüfft de Krêsch, am Drock, de blêchen,
Dach d'Schiksal kan en nêt erwêchen.

---



Digitized by Google

## DEN HÄMMELSBRÒT.

An de Stòt,
Hämmels-bròt!
óhné dech,
Secherlech,
Ass kên Ièsen,
Wir kê Frièsen;
Ohné Bròt
Ass kê Ròth.

Aus der Kirech
Kömt begireg,
Kömt getraut,
D'Léveg Braut.

Digitized by Google

'T wir kèng Hochzeit
Vir ièch, lév Leud,
Ohné Bròt,
D'wir kê Ròth.

Ob der Kirmes,
Noh der Virmes,
Klink, a klank,
Geht et frånk.
Dach de Gäschten
Wir zum bèschten,
Net de Bròt,
D'wir kê Ròth.

Ass der Mudder,
O! der Gudder,
Hiren Dâg,
Hièrdech mâch!
Hoéert d'Menschen,
D'Fèst ehr wenschen,
óhné Bròt,
Wir kè Ròth.

Kömt en Iérven,
Dir an d'Lièven,
Könt ê fró,
Sangen zó,

Digitized by Google

Kant dàf halen,
Mat Gefalen
óhne Bròt?
D'wir kê Ròth!

Gi schon ûchten
D'Leud bei d'Lûchten,
Lîcht da fein
Kièrzeschein;
Dröm ièch stèllen
Gít Gesèllen,
Öm de Bròt,
An de Stòt!

Hämmels-bròt,
Hêl vum Stòt,
Dir mein Dank,
Lièv nur lank!
Èdle Bessen,
Dech ech kössen;
óhné Bròt
Wir kê Ròth.

---

Digitized by Google

## DIES IRAE.

Dâg vum Zoiren, vum Entsètzen,
Dèn a Flamen d'Zeit wèrd sètzen,
Wé et soh Prophéte-lètzen!

Wât en ziddre gêht do wièrden,
Wann de Rîchter kömt ob Ièrden,
Kömt ze wiälen a seng Hièrden!

Wann d'Trrompètte wèrde schalen,
D'Dóden aus de Griäver walen,
Vir dem Rîchterstul ze halen

Grause wèrd dan d'Wèlt durchlâfen
Wa sech d'Kréaturen hâfen,
Antwûrt vir Gerîcht ze schâfen.

Digitized by Google

Ob leiht d'Boch der Sönnen, drannen
Alles ass genau ze fannen,
Wât ze loésen an ze bannen.

Vir dem Rîchter senge Blecken,
Wèrd an d'Lîcht d'verboirgenst recken,
Neischt entgohn den Urtels-stöcken.

Wé — wât soll ech arme rièden,
Wièn öm Ròth a Beistand bièden,
Wó d'Gerèchteg seit aus trièden.

Hèrr — du Bur vun alle Moichten,
Lòs bei dir öm Gnod mech troichten,
Net um Trénen-Dâg verschmoichten.

Dû dè quóm heròv ob Ièrden,
Flèsch für onser Hêl ze wièrden,
Jesu! Gnòd lòs du mech frièden!

Strènge Rîchter aller Sönnen,
Hei Verzeihong, lòs mer gönnen,
Ér as d'Hoffnongs-Doh zerrennen.

Kuck meng Reu — Si brènnt wé Kièrtzen,
Kuck, wé d'Sön mech fresst am Hièrtzen,
Gott — erbarm dech menge Schmièrzen!

Digitized by Google

D'Mudder Marja, dèn erhoéert,
Dèn de Schächer jo bekéert,
Hoffnong hoit och mech geléert.

Neischt verdengt mei mâtegt Bóssen,
Nur deng Guthêd ka mech stóssen,
Vun den Hoèlle-Bränn a Glósen.

Önner dengen treue Knièchten,
Hèrr, geschide vun de Schlièchten,
Lòs mech stohn zu denger Rièchten.

Wann dé Boéseg önnersenken,
Éweg Glós a Qual ze drenken,
Wöls mer dan zur Loésonk wenken!

Mat zerqueschtem Hièrze waènnen,
Gott! zu dir, ech do meng Hännen,
Stéh mer bei am lèschten ènnen.

Foéher mech an d'éwegt Lièven,
Da, wann d'Dóde sech erhièven,
Rèchenschaft vir dir ze gièven.

---

Digitized by Google

## DEN DÓT VUN ÈNGER KNOLL PÈCH.

Eng Knoll vu Pèch
Sprong, keng, a frèch,
Am Wanter weis,
Heròv ob d'Eis,
Um Spigel glât
Ze schleiche sât.

Vir der Kält,
Dé net fèhlt,
Bloésst s'an d'Hänn,
óhné Enn.
Neischt et dengt,
Et zersprengt,
Aus en-ên,
Hand a Bên.

Digitized by Google

Schièrt hir Glidder,
D'léveg Güdder,
Wé se kont,
Ob vum Gront.
Gièr geseit,
Vun ehr weit,
Gént ehr rîcht,
Feuer-Lîcht.
Doirob fró,
Rènt se zó,
Flame-Bâd
Gièren hât.
Kaum hât d'Glós,
S'an dem Schóss,
Wé sé wêch
Flést zu Dêch.

An ér s'a stâv,
Am koile-Grâv,
Vum Feuer-Fonk,
Zu Äsche sonk,
Rüft se det,
Hoéert et:
O Mensch ergrönn,
Mat scharfem Senn,
Vir dèm-s-de dêhs,
Dech selver-wês!

Digitized by Google

## E NEUE KNOIDELER.

Eng Kâtz hât láng den Hóscht:
Wiè get mer, kaimt se, Tróscht,
Do neischt mer d'Katze stellt,
Kê Battert, a kê mellt!

Du kris nach Laüss:
Et lâfen d'Maüss
Èwèg, ob dei Gekätz,
All hurteg an hir Rätz.

Dèm Deng, genoch,
En Ènn, des woch!
Der d'Kroénche schiör,
E Bósbant hièr!

Digitized by Google

Eng Schnóer öm deng Ìènn,
E Róse Kranz an d'Hänn!
Si rüfft, a knoidler Troicht,
Beim Maüse-Reich der Woicht:

Mâch ob, zur stèll,
Dem Pater Gabriel!
'T ass spét, se müt an hès,
Geschennt vu langer Rès,
Sen ál, erhoéngre bál,
An nâs ass d'Noicht, a kál —
Nach weit vun hei d'abtei —
Och lòs mech schlòfen hei!

De Piörtner : « Pater gièr, »
Herân — an dreivt s'an d'Wiär!
Kaum wor de Knoidler do,
O—ai! jaitzt schrècklech Ploh —
A strummeweiss läft d'Blut.
Dem Pater dóng dât gut.

Digitized by Google

## DE WÊS, D'SCHÒF, D'WIÈREK, AN D'STEMM.

Do woren der drei
Bei en-ên esó treu,
An d'Schòf mat dem wês,
An d'Wièrck mol ês,
(So söht et de Ruff,)
Bei der Stemm ander Stuv;
Só jémren, a klohn,
Wât Onglöck s'erdrohn:

*De Wês.*

Kaum sen ech geboiren,
Da gin ech gefoiren,

Digitized by Google

An d'Müllen, a Stèng
Mech reiven do rèng.
Wât muss ech do zéhen
A Pengen, à Wéhen!
Dan hun ech gut jaizen,
De Möller, de weissen,
Sein Hièrz ass e Stên,
Et hèlleft mer kên.
Am Tak-e-Tak-Schlâg,
Entrènnt mer den Dâg,
A séllós entfléhen
Nun èndlech de Wéhen.
A woifür mech dennen,
Mech reive, mech schönnen?
Ass't wèll ech erhalen
De Jongen, den Alen,
Wèll d'Leud allegoir,
Mech léve só goir!
Nur èppes kann troéschten
Mei Kommer, dè woéschten:
Ech gin an den Dót,
Net bluddeg, net rót,
Dra gin ech só weis,
Wé de Schné ob dem Eis,
An hun dât gemèng,
Mat der Onschold elèng.



Digitized by Google

*D'Schòf.*

Meng Commèr-dât leiden,
Ass, lòsst mer nct streiden,
Söht d'Schòf, net elèng,
Ièch Kiöre gemèng:
Wièn hällt dan en Dhéer,
Wé d'Hammel, an Éher,
Ongglöcklech wé Gront:
Bál beisst et den Hond,
Bál wèrfft et mat Schollen
De Schoéfer, geschwollen,
Vol Drèck, a voll Lêm,
Kömt Ovens et hêm.
An ass ehm gehollef,
Gént Adler, a Wollef,
Et gêht ehm net besser,
Dan ass et dem Mèsser,
Dem Schloichter sein Tur;
Da läft wé e Bur
Ehm d'Blut aus der Oder.
Woirfür dann? dât froh-der,
Wèl d'Nâkeg ech klèden,
An d'Honrech erfrèden
Mat säftegem Bròt,
De Stolz vum dem Stòt!

Digitized by Google

Mei Leiden ze kroénen. —
(Ja lâft-dir meng Trénen,
O himmlesche Gott!) —
Als öiregste Spott,
Da gin se a Reihen,
Für Bâssen, a Geihen,
Meng Treipe gesponnen,
Zum danze geronnen.

## *D' Wièrek.*

Mé nötzlech, wé d'Gromper,
Ja — sen ech, mei Comper,
An dach, ewé dir,
Am Ongglöck—woifür?
Mei Sòm, e get Oileg,
Meng Haut, esó schoileg,
Get lenge Gezeus,
Ewé Selver só weis.
A wièn da, rond öm sech,
En Hièm, an e Schnapdöch,
Wièn, óhné mech, hätt
E Leildöch um Bètt?
A wât für èng Krón,
Brengt dât mer zum Lón?
O! Oireg ech klohen,

Ja, Wéhen mer drohen,
Vun allerlê Rangen,
Am brièchen, am schwangen,
An d'Próv, ongeheuer!
Dernièvent vum Feuer.

*D'Stemm.*

Sit róheg dir drei,
Söht d'Stemm ehn drob treu;
Ech ruffen de Kènner,
A jaitzen an d'Länner,
Hoéch üverall aus:
Dem Mârter sièf d'Straus!
Nohm Drübsal, am Moéhen,
Onstièrvlech wèrd bloéhen,
Vum Pòl, bis ob d'Roim,
Ièch gloreich de Noim;
Dèn éweg wèrd grengen,
A Wonner ömrengen,
Bis d'Wèlten obhalen,
An d'Zeiten afalen.
Wesst úveral, emmer,
Jé nötzlecher se mer,
Am fanne wât éschter,
D'Verfolgong wât béschter!

Digitized by Google

Wó ass da, meng Kanner,
Ob Ièrden, e Fanner,
Dêm Drübsaĭ a Moird,
Zum Lón net gegoit.
De Weise muss wessen,
Nur an dem Gewessen,
Belónong â Krâft,
Vir dât wât e Schâft.

---

Digitized by Google

## D'POPEGEI, AN DE WENDHOND.

Eng Mêr-Abês
Hól, für d'Abtei,
Scho johrlang, ês
Èng Popegei.

Des wòr, a Léher,
An och am Fètt,
Só Mönnech schwéer,
Si nañt sech Nätt.

Vir desem Oirt,
Hei èmol hei,
E Bauer foihrt
Mat Holz verbei.

Digitized by Google

« *Werff òv,* » rüfft d'Dhéer ;
O ! würdeg Fra,
Den Ableck, séer,
Söht dese — Ja !

Dât hièv befoil,
Só wòr et ehm,
Et d'Abês woil,
Kèng Vulle-Stemm.

Wé d'Kàr nun eidel,
De Bauer fró,
Läft dû, mam Beudel,
Ob d'Klóschter zó.

Doch d'Abês gâft :
Ech hu kèng Scheider,
Kês un ièch kâft,
A macht ièch weider.

Eléscht — « *werff òv,* »
Verzeiht, Fra Nonn,
Rufft dir heròv,
Mer lò zur Stonn.

Digitized by Google

Dât wòr se, git,
Nês d'Popegei,
Ech se nu mütt,
Der Schèlmerei.

Dòt! hoilt dèn Dreiert,
OÉhm, vir êr Moéh,
Só söht d'Beschleiert,
Gestròft get d'Véh!

Bis dreimòl neu
De Mohnd sech wós,
Rüfft s'an d'Gebaü,
Bleiv d'Nätt a Bós!

Dir Denger hütt,
(Sit all ehm Hasser,)
Dat neischt et krit,
As Bród a Wâsser.

Dach d'áremt D'Dhéer,
Scho mòhr an dürr,
Gedanke schwéer,
Kuckt ês vír d'Dür.

Digitized by Google

E Wendhond góng,
Dû grád verbei,
Do wó et hóng,
Et rüfft ehm treu:

Mä soh—hois d'och,
(Dei Fètt der Schmolz,)
Gemârt des Woch,
Èng Kóert Holz?

Digitized by Google

## ÉRARD VUN DÉFERDÖNG.

An e musst sech vun ehr trènnen,
Dröckt se warm un d'Broscht,
D'Waffe blenken öm seng Lènnen,
Voll vu Kricheslоscht.
En zéht nu fort mat senge Männer,
An de welle Streit,
Ewèg, goir weit, an d'Hède-Länner,
Erard vun ehr weit.

Schon am Blut zu dausend leihen
Vun dem Feindes-arm,
Erards muddeg Hèlde-reihen,
Ròsen an dem Schwarm.

Digitized by Google

Vu sengem Hèllem d'Fièdre fléhen,
Flenker fléht sei Schwièrt,
An d'Hèden öm sech träppweiss méhen,
D'Loéwin só sech wièrdt.

D'Kreschten èndlech musste lâfen,
Aus wòr d'bludeg Schloicht,
D'Dóde lógen do zu Hâfen,
Kên un Erard doicht.
A Josin, senger léven,
O! der arme Braut,
Dé nur kommen, sohn der dröven,
Erards Dót all laut.

Drei Johr wòre kaum vergángen,
Klappt en un der Poirt,
Wó e Josin, mat verlángen,
Hofft am deuren Oirt.
O! wé musst en dû erbéven,
Ob dé schrèklech Rièd:
« D'Josin ass am Klóschter, léven,
Für dech hèlleg bièdt. »

An en hîft sech ob, den treuen,
Báut sech gleich èng Kláus,

Digitized by Google

Loést seng Schlässer eidel leihen,
Vol, vu Gram a Graus.
Èng Kapèlche góng e sètzen,
Gént hirt d'Klóschter doir,
D'Josine, d'frumm, esó ze schätzen,
Dé für hiè verloir.

A vu Moirges, bis an d'Noichten,
Bis èng Fenster sprengt,
Doir, ob d'Klóschter, sezt en z'oichten,
Bis Josin erschengt;
Bis heròv hir Himmels-blecken,
Bis dé frum Gestaĭt,
Heròv gént d'hèlleg Kláus sech böcken,
Ob den deuschtre Wald.

Zéht dañ d'Klack vum Himmelshaüschen,
Bièdt den Angelus,
Schloéft da róheg an der Klaüschen,
Bis heraus e muss.
Also lièvt e láng am stellen,
Róheg Gott ergin,
Oicht ob d'Fenster, stårkes Wöllen,
Bis en se gesin.

Digitized by Google

Êmòl hól se ob ze penken,
D'Ovesklack am Wald,
Josin—Josin—schrècklech Wenken,
Lâfen durch dech kalt!
An de Brudder, nach mat droéven
Dóden Ahe stârt,
Noh dem Fenster, noh der léven,
Leich, en ob se wárt.

---

Digitized by Google

## EUFROSINE VU FALKESTÊN.

Eufrosine wèrd beglöcken
Èndlech Conon's Hand,
Séleg wèrde nu sech dröcken,
Bèd an èngrem Band.
Et nohe schon dé glöcklech Stonnen,
Dé belónen d'Lévt,
O! gév, mat kènge bludge Wonnen,
Bál sein Hièrz bedroévt!

Conon — Conon — och du ârmen!
Wéh! dass du geboir —
Dröcks se kêmol an deng Armen,
S'ass für dech verloir!
Et warden ob dech schrècklech Wéhen,
Èdle Ritter fléh!
Dei Schiksal wèrd sech furchtbar dréen,
Eufrosine — wéh!

Digitized by Google

Mat den éschte Sonne-Stralen,
Hallo — toénet d'Hoir,
Hallo — fort! lòs d'Geissel knalen,
Üver Klé a Koir!
Wé fléht de Gaul, durch Wald, an Aker,
Ob der Spur vum Weĩd,
Wé hètzen d'monter Honn et waker,
Dót et nider tröllt.

Eufrosine lòs entrènnen
D'Arem Hirschkóh — halt!
Schon errêcht, an deuschtre Wännen,
D'Noicht se vun dem Wald.
An d'Frälin, mat erneutem Moéhen,
Sètzt der scheuen noh,
Verirt sech an dem Wald, scho fléhen
D'Strale vun dem Doh.

Metten an dèn dausend Stròssen,
Dé de Wald durchgin,
Wês se net wohi sech lòssen,
Wó dé rîchteg sin.
Si loést, öm Höllef, d'Hoir woil toénen,
'T antwurt ehr kê Schaĩ,
Vergièvens brecht se aus an Trénen,
Steĩ ass 't üveraĩ.

Digitized by Google

Wéh! o wéh! wièn hoit Erbarmen,
Mat der arme Braut?
Gott ass gént mech, wéh! mir Armen,
Rüfft se, jémrend laut.
O! lòs mech net am Wald verschmoichten,
An der Weĭdnes hei,
O Gott! ech müsst dei Noim veroichten,
Hoèllesch dir ontreu.

Hei! wât rauscht do an de Bliäder,
Kuck — e Reiter knét,
Vir ehr nider, stolz èng Fièder,
Ob dem Hèllem wéht.
Vu Gold, a Purper, blenkt de Schmanken,
Gott — só schoé, só jonk!
Seng Bleck ob Eufrosinen wanken,
Dé doir nider sonk.

Wé s'erwâcht mat neue Gêschter,
Gott! wat ass geschit?
Ass hire Senne net mé Mêschter,
D'wâlt ehr durch d'Geblüt;
Et stürme, reissend, nun hir Bröschten,
Schloést e neue Band,
Um Frièmen hänken hir Gelöschten,
Glóse voller Brand.

Digitized by Google

Robert, söht den èdle Ritter,
Lèdt ob sichre Wèh'n,
Eufrosine an hir Güdder,
D'Schlass vu Falkestên.
A schêdend dröckt en s'a seng Armen,
Voller Léves schmièrz;
Erloés mech Moirgen, o mech Armen!
Rüfft se — dir mein Hierz!

Moirgen, hoéer! wann do oiven
Stêht de stelle Stièr,
Hèmlech über Bröck a Groiven,
Komm ob flenker Miär.
O! komm, van d'Onken an den Deichen,
D'Eulen hoil do schrein,
An d'Gêschter dohièr gin as Leichen,
Komm mech da befrein!

Conon! Conon! géh net schlòfen,
Wâch am Lîchteschein;
Gott, o! Gott wèrd d'treulós stròfen,
Hent wann d'Onke schrein.
Sobál as d'Stièren, hoéch am Himmel,
Lîchte voller Glanz,
Et hoéert ên e loist Gewimmel,
Wé vu Gêschter Danz.

Digitized by Google

Halt! — 't gêht trap, a lois mat stellem
Huff herob ob d'Vest —
Robert — « bas-d'et, » rüfft mat mellem
Tón èng Stemm do fest.
An d'Faīpoirt fällt, si leiht gesonken;
Hei — wé fléht de Gaul,
Wé schloéht e Feuer-fonken,
Hei — wé schaümt ehm d'Maul!

Eufrosine bei sech setzen,
Schnèl, mam deure Ráv,
Robert, wé am Wièder d'Bletzen,
Schésst durch Reis a Lâv.
Wé fléhen d'Haüser, Diörfer, d'Flècken,
Heulend dauscht de Wand;
Et gêht durch Besch, an Daī, an Hècken,
Fort mam zârte Pant.

Eufrosine, rènn nur séer,
Conon folgt deng Bunn;
Rènn! dei Voider, ob seng Kéer,
Rêcht schon un dech un.
Dach Robert get sei Schwièrd der treuen
Eufrosine doir,
An hire blanne Strêch erleihen
Schon d'Verfolger Poir.

Digitized by Google

Ah! si schloéht, an trèfft am háen,
Stièrvend fällt en hin,
Stière wännt vum Moird êr Ahen,
Dèn ehr d'Lièvе gin;
Et fällt, doir bei ehn, séllós nider,
Eufrosine oh!
Dei Braütegam, o! treulós — zidder!
Bludeg leiht en do!

Schnèller gêht et viroi, weiter,
Viroi bis un d'Our,
An en Acher trièden d'Reiter,
Weider viroi nur.
O! Graus — o! Greuel — wât erschengen,
Eufrosinens Ah'n?
O! zidder — kuck dé Dengen,
Onglöck vun de Frán!

Hei! am Ritter banne glósen,
Glüddeg Bränn — o! Graus!
Durch de Panzer vum gottlósen,
Spretze Quonken aus.
Et Flámt den Hèllem, Koile lîchten,
Durch den Harnesch rót;
O! Eufrosin, wohi nu flîchten,
An dêr grósser Nóth?

Digitized by Google

Ach! si fällt nu, vol Entsètzen,
Bièdend ob hir Knén,
Himmel! rüfft se, aus de Nètzen
Satans hèllf mer fléhn.
Dese musst se nu verlòssen,
Jaizt nach: Eufrosin!
Verzweiwelt wèrds-de éweg ròsen,
Voider miörderin!

Rau ehr, wé vu Wièder-keulen,
Donnert d'Broscht vum Wûrt
Voider miörderin! am heulen,
Flucht s'ob hir Gebûrt.
Verzweiwelt ob dé Greuel-dòthen,
Sprengt se wel an d'Strumm;
Kèng Rètter hirem Leiv sech nòthen,
Gott! der Sél sief frum.

Rèsner 't ass, bei hèlle Noichten,
Falkestên net gut;
D'Onken, d'Eule, wann se woichten,
Sé ob denger Hutt!
Èng blêch Gestalt geseis-de tröllen
An de Ruïnen hièr,
Mat jémre, wémren d'Génd ervöllen,
Bis entweicht de Stièr.

---

Digitized by Google

## ÈLBERT VU GIRSCHT.

Virwiärts zéhen d'dapper Streiter,
Noh dem hèlge Grâv,
Èlbert mat de sengen, heiter,
Folgt dem Hèldenhâf;
Reist sech las aus Maris Armen,
Kösst dé Soésseg Maul,
Schèd mat Léves-dröck, mat warmen,
Wèrfft sech ob sei Gaul.

Klappen, an dem Land der Hèden,
Munneg bluddeg Schloicht,
D'Stire woil mat Lorber klêden,
Kèng de Sig eh broicht.
Èlbert leiht schon an de Kètten,
Déf am Móre-land,
Kont och kên den dappre rètten,
Aus der Feinden Hand?

Digitized by Google

Schrècklech leidt e schon all Qualen,
Mutvoll, do als Sclaw;
D'Mâtre sollen hièn net halen,
Önner frièmem Glav!
Wât s'och duhn, a wé s'och drohen,
Èlbert bleivt getreu,
Sech senges Glave lièdeg sohen:
Nê — só söht e frei.

A seng Schmièrze klammen emmer,
D'Leide krit kên Ènn,
Gott! só bièdt e, Kräfte gemmer,
Gnòdreich ob mech wänn!
Maris Bildnes vir dem nâssen
Tréne volle Bleck,
Kann e sèlver d'Feind net hâssen,
An den droévsten Dröck.

Dach e wèrfft sech hin ob d'Knéen,
Bièd zu Maria:
O! du hèlleg, kuck meng Wéhen,
Gloreich Gottesfra!
Breng an d'Hêmecht mech zur léven,
Glöcklech bei se hin,
Zéh mech aus der Nóth, der droéven,
Himmels-Kinegin!

Digitized by Google

O! en Tempel wöll ech steften,
Hèlleg! dir geweiht,
Brengs de mech ob d'hêmesch Tröffteu,
Glöcklech, hir zur Seit;
Könne nês, mat Frêde-Blecken,
D'Ahen ob ehr róhn,
O! der léven, mat Entzöcken,
Treuvoll mech erfrón!

An de Schlòf nu sonk e nider,
D'Hièrz vum biède lîcht,
D'Himmlesch stiärkt seng mâteg Glidder,
D'Gnòden ob eh rîcht.
Wâch, wé Moirges, d'Bleck sech dréen,
Hei! wât ass — gesei!
Kuckt seng lév do bei ehm bloéhen,
An der Hêmegt hei!

Dât Mirakel éweg weisen,
An der Gottes Hött,
Háut zu Girscht, nach d'schwéer Eisen,
Dé belâscht seng Trett;
Dé en dróg an droéven Dohen,
Bei den Hède, Sclaw,
Metten an de groéste Plohen,
Treu dem Kreschte Glav.

Digitized by Google

## OTTO DE RHEINGROF.

Sonndes wòr et, roétlech lîchten
D'Strale froéh vum Dum,
D'Andacht eilen doir verrîchten
All, an d'Hóchamt, frum;
An ìerescht hoéert ê scho klenken,
Hèĭ, den Oirgel-Schaĭ,
Zum Gottes-dengscht schon d'Klacke penken,
Ruffen d'Kreschten all.

Gottlós stürmt de Gròf ob d'johen,
An dèr hèllger Stonn,
Zu dem Waĭd hin, zu dem nohen,
Zwesche Knièoht, an Honn.
An d'Hiörner schalen — Hallo — Jaizen
D'Jäher, wel am Lâf;
Si sètzen oin, a stürmesch reissen
Alles üverhâf.

Digitized by Google

Schon errêcht de Kreuzwèh, flenker,
Vir de Gròf; gesei!
Ob der rièchter, ob der lenker
Seit, zwê Ritter hei.
Si sprèngen hièr, de Gròf a Metten,
Frièm vun ausse Schein,
Beglède stéts, mat gleichen Tretten,
Otto vun dem Rhein.

Schoén, a lévleg, ass dè Rièchten,
Reich, a blenker Troicht;
Graff, a rauher schengt dè Lenken,
Deuschter wé èng Noicht.
Dèm éschten, d'Ahen heiter blenken,
Desem wé e Koil,
E Schemmel reidt dèndo, de lenken
Droéht e Feuer-Foil.

Weĭkomm! rüfft de Gròf de bêden,
Weĭkomm — Ritterpoir!
Frèleg soll der mech beglêden,
Hallo — blòsst an d'Hoir!
Et get ob Ièrden, an dem Himmel,
Frèd'ger neischt as d'Joicht —
Herbei — dir Ritter an d'Getümmel —
'T gêht bis spét an d'Noicht!

4

Digitized by Google

Dach de rièchten dêht sech nohen,
Sanneft rièdt zum Gròf:
Lòs o! èdlen, háut vum johen,
Háut o! Gròf lòs òv!
O! feier, frum, des hèlleg Stonnen,
Gott elèng erkoir,
Sos trèffen dech dé grausamst Wonnen,
An du bass verloir.

Hoéer Gròf net oin dât schwätzen,
Fällt de lenken drân,
Viroi, rascher d'Weld ob hètzen,
Ass wât-s-du ze mâhn.
Bah! wât ass Hóchamt? wât ass bièden?
Do mat dech net ploh!
Mech lòs, wât hèrrlech, dech berièden,
Lauschter net dèm do.

Gut gerièdt, só ass't o! lenken,
Söht de Gròf, mei Mañ!
Biède géh, wann d'Klacke penken,
Wiè net johe kann!
Et Schoésst nun, üver Wís an Hèden,
Fort, am johen, d'Band,
A stéts, dé zwê, de Gròf beglêden,
Rièchs, a lenker Hand.

Digitized by Google

An üver Bièrg, an Dähler sètzen,
Durech Besch a Land;
'T ass kên halen, 't get am hètzen
Alles üverrandt.
Schon dreiven s'ob en Hirsch, e weissen,
Hallo — toénet d'Hoir,
A stürmesch noh dem Véh se reissen,
Fléhen s'allegoir.

Ziddrend gêht et sech verkraüchen,
An e Stöck vu Koir,
'T hofft den Honn esó z'entweichen,
Dé seng Spur verloir.
A kuckt — et trett hervir den Armen
Bauer vun dem Gront:
O! Hèrr, mat mengem Gut Erbarmen —
Wó mei Bród ech font.

Sanneft moint dè rièchte Reider,
Get ehm gude Ròth;
Dach dèn aner hètzt eh weider
Oin zu boéser Dòth.
Et loést de Gròf sech lîcht berièden
Vun dem lenke Gâscht,
Dem rièchte Mañ, sein Zwank, a bièden,
Fällt ehm nur zu Lâscht.

Digitized by Google

Fort mam Bauer, hop, Gesèllen,
Hètzt mer oin ehn d'Honn!
Lòsst mer d'Geissel öm eh knällen,
Gêht e net zur Stonn!
Et stürzt den Trapp nun an den Aker;
Männer, Honn, à Pièrd
Zertrièden alles, rond öm, waker,
Hallem, Ég an Ièrd.

D'Weĭd, vum Liärem obgedriven,
Sprengt heraus an d'Freit,
Wât vu Mañ, an Honn net bliven,
Stürzt ehm noh an d'Weìt.
Verfollegt vun de schnèllen Honnen,
Läft et an e Flòr,
Verstoppt sech öuner d'Hièrdt besonnen,
Dé am wêde wòr.

Dach seng Spur hu bál erwettert
D'Honn, a schnèllem Lâf;
'T kömt, mam Gròf, dohin erbettert,
Oin de Jäherhâf.
Zu senge Foésse wèrfft sech nider
Wémrend doir den Hîrt;
Et foircht für d'Véh, den treuen Hüdder,
Wé en d'Honn gespîrt.

Digitized by Google

Och! Erbarmen, Hèrr Erbarmen!
Lòsst mei Véh a Róh,
Dènkt, hei wèdt, só moincher armen
Wittfra, ênzeg Kóh.
Verdillegt net d'onschölleg Béschten,
Róheg ob der Wèd;
Wiè gév den arme Landman troéschten,
Ob dé Grausamkêt?

Sanneft moint de riècht Reider,
Get ehm gude Ròth;
Dach dèn aner hètzt e weider
Oien zu boéser Dòth.
Et floést de Gròf secht lìcht berièden
Vun dem lenke Gâscht,
Dem riècht Mañ, sein Zwank, a bièden,
Fällt ehm nur zu Lâscht.

Fort mam Hîrt — jèh hop! Gesèllen,
Hètzt mer dese gleich,
Wölt e sech ob d'Seit net stèllen,
Hurteg onser Zeig.
A bluddeg fällt den Hîrt doir nìder,
Vun den Honn gebasst,
A bludeg fale Kóh, a Widder,
Stöck, för Stöck, verrasst.

Digitized by Google

D'Weĩd, mat flenke Sètz, entfluhen
Aus dem moirde kaum,
Keuchend kömt durch d'Fèld gezuhen,
Voller Blut, a Schaum.
'T enzéht et nun, de Jäher Blecken,
D'Noicht vum Wald et déf,
Et läft sech an èng Kláus hei dröcken,
Bei e Bruder droév.

Dach de welle Jäherschwarem
Folgt dem Hirsch dohin,
An de Bruder bièd se warem,
Lòst dât Dhéer sin!
Et rüfft öm Höllef Gott, dât aremt,
Éhrt des hèlleg Hütt;
O wéh! wann dir ièch net erbaremt
Senger, ob meng Bitt.

Sanneft moint de rièchte Reider,
Get ehm gude Ròth;
Dach dèn aner hètzt e weider
Oin zu boéser Dòth.
Et loést de Gròf sech lîcht berièden
Vun dèm lenkc Gâscht,
Dem rièchte Mañ, sein Żwank, a bièden,
Fällt ehm nur zu Lâscht.

Digitized by Google

Fort! Mam Bruder — hop! Gesèllen,
Hèzt mer dese gleich,
Wölt e sech ob d'Seit net stèllen,
Hurteg, onser Zeig.
Du solls meng Joichtloscht net verdièrven,
Hàut, du Bruder frèch:
A gév't am dretten Himmel lièven,
'T müsst mer do ewèg!

Hallo — lòst ër Hiörner schalen,
Joht mer d'Honn an d'Klàus!
Hei! ob êmòl blóv en halen,
Wé verstengt, o Graus!
De Brudder, mat der Hött, verschwannen,
Öm ehn d'Jochtgebröll;
Verlòsst vum allem, vir an hannen,
Get et Noicht, a steĩ.

Dach e get dem Pièrd nun d'Spoiren,
'T wöĩt net viroin d'Véh —
D'Geissel loést en öm et foihren,
A si klákt net mé!
E bloésst an d'Wald-hoir, dach vergièven,
Kènges Tón mé get;
E Rüfft seng Knièecht, ob Leiv, a Lièven,
An en hoért sech net.

Digitized by Google

'T get nu Schwârz, an emmer steller
Öm eh, wé am Grâv;
D'Hièrz dat get ehm nu scho meller,
An dêm Greuel-hâf.
Et bröllt nun hoil, durch Bletz an Donner,
Furchtbarlech heròv,
Èng Stemm vum Himmel, kuckt — e Wonner!
Hei mat deser Stròf:

Fléh! Tyran gént Mensch an Dhéer,
Frèch gént Gott a Rècht,
D'Mârter dé s'erdrohn — erféer —
Get elò geraècht.
Bis spét an d'Éwegkêt soll hètzen
D'Hoéll, ob hiren Tur,
Dech, Träpp vun Hoèllen-Honn sech sètzen
Hannen ob deng Spur.

Fléh! an éweg solls d'erschrècken
D'grausam Fürste-Band,
Dé, für Loscht a Frèd z'erwècken,
An dem Jäherstand,
De Schöpfer, nach d'Geschöpfer oichten,
Daure kènger Moéh,
Ob Blut, an Önnergank nur troichten,
Stürze Land a Véh.

Digitized by Google

Hei! et zéht durch d'Loft e glenzen,
Schwièwelgièl vu Fárv,
Kál läft Dódes-Schwês dem Prenzen
Durch seng Glidder scharf.
Den Donner krâcht, e stürmescht Brausen
Peift hoil durch de Wald.
Dem Grov, durch Moirg, a Bên, e Grausen
Schudreg läft, a Kalt.

Kuckt do! aus der Ièrd — erféert!
Greift èng Risen-Hand;
Öm de Kap vum Gròf se kéert,
Gént de Röck gewant.
De Boidem bascht, an Damp, a Gloésen,
Speizt e weit ömhièr;
Et zéht sech öm ehn, öm de boésen,
Weit e Flame-mièr.

Doa wullen schrèckleg Massen
Drâchewürm — o! Graus —
'T sprangen, schnappend mat de Strassen,
Dausend Honn heraus,
Sech hurlend, furchtbar, öm eh brätzen,
Schaum a Geft öm d'Maul,
Eh ròseg, wé e weïd, oinhètzen,
Beissen noh dem Gaul.

Digitized by Google

Haulend muss en d'Land durchreissen,
Wémrend d'weideg Wèlt,
D'Honn mat Wuth, stéts noh ehm beissen,
Fléht durch Wald a Fèld;
Am Dòh, durch önnerirdesch Piäder,
Noits hoéch an der Lûcht;
Só schésst e viroi, wé e Wièder,
Éweg an der Flûcht.

Sei Kapp eröm, nohm Röck, gekéert,
Muss en, óhné Róh,
D'Monstre kucken, an erféert,
Sprangen ob ehn zó.
E muss se kucke, wé se beissen
Noh dem welle Gaul,
Wé se noh ehm stéts obreissen
Haulend d'weideg Maul.

Dât ass d'éweg Joicht, si dauert
Bis de joéngsten Dâg,
Moinchen dèn ob si gelauert,
Fól zu Boidem Schwâch.
Et könnten dât ons woil bekènnen
Viller Jäher Mont,
Hätten si et ons ze nènnen
Net, e gude Gront.

Digitized by Google

## DE KLAUTTCHEN VUN ITZEG.

Zu Itzeg woindt, vir áler Zeit,
E Klautchen, dè sech vil geheit,
A senger Schmet, dohannen,
Sei Lièven ze gewannen.

Et tredt hei froéh, am Balleg-Râd,
De Schwitz sech vir dem Dâg scho mât,
Hei froéh, a spét klenkt d'Eisen,
A Schoé getaktelt Weisen.

An senger armen Doirefhött
Et sive liéveg Kanner get;
Wât musst den Hoimer schâlen,
Für s'allegoirt z'erhâlen!

Digitized by Google

Ob d'Nóth de Mañ och oireg dröckt,
Et net aus senger Stemmong bleckt,
Am peifen, an am sangen,
Seng kräfteg Häh erklangen.

Beglêd de flenken Hoimerschlâg,
Mat Lidder woil de ganzen Dâg;
Do wòr et goir kê kränken,
Mé loéschteg as ze dènken.

Dât dóng dem Schwârzen enne Lèd,
An zó sech mat Ergètze söht;
Dem Klautche muss do oiven
De Fride gi verdoirven.

En hölt d'Gestalt vun èngem Schmet,
A vir de Klautche géleng trett;
An desen dêht ehn dengen,
A vir de Stack eh brengen.

E Schloéht, mat Krâft, a stârker Fauscht,
De Stack, dat weit dohièr et dauscht,
An hei! wé dêht en donken
Vum Eise spretzen d'Fonken!

Digitized by Google

Só schlóg e fort, bei Damp, a Râch,
Ob d'Eisen hei de ganzen Dâg,
An ȯvens wȯr en Hâfen,
Vu Nähl do ob ze râfen.

Et kuckt de Klautchen, êschlech fróh,
Der Arbegt vun dem Borscht do zó,
Dach wȯr e vir nach hannen,
Dèn aner Dâg ze fannen.

Dât dóng dem Mêschter hièrzlech lèd;
A wé e quóm an d'Schmet — o! Frèd,
Vu gèlleg Gold sech weissen
Seng Nähl, an net vun Eisen.

Vu gölde Nähl dorömmer lóg
Et voll, dé him de Frième schlóg,
Dé dêht e gleich obschièren,
An drob seng Schmetche spièren.

Nu, söht en, ådé Hoimer mein,
Ech hu genog mei Lième fein,
Ewèg dir eise Rudden,
Ech duh mer oin de guden!



Digitized by Google

E läft nu gleich de Frède nòh,
Verbezt sei Geld a Kloh, ob Kloh,
Am danzen, an am sprangen,
A Frèd vun alle Rangen.

Dach wé sei Gold en all verzièrt,
Sech mat dem lèschte Su gewièrdt,
Du dróg e kê Bedènken,
An d'Schlèchtegkêt ze sènken.

E mecht sech an èng Räuberband,
A stîlt a moird mat dèr am Land;
Dem Faulen an dem Schwâchen,
Wolt d'Arbegt net mé schmâchen.

Dach fällt e bál an d'Rîchterhand,
A get verurtelt zu dem Brant,
Schon ob dem Scheiderhâfen,
Stin d'Leud ehn oin ze gâfen.

A wé nun d'Flamen öm eh schlohn,
Dir Leud-wât hoit sech zógedrohn?
De Schwârze quóm ehn hoilen,
Emetten aus de Koilen.

Digitized by Google

Dât hei verziält ièch jidermañ,
Zu Itzeg ob dem ganze Bañ;
Gott sièf dem Klautche gnoédeg,
Dè sos só braw, a froédeg!

---

Digitized by Google

## DEN HOIS MAT DEN DREI BÊN.

Cyril, den hèlleche Bruder,
Hól làng, a völlechem Fuder,
Et get elo dausend Johr lois,
Um Ièrnser Bièreg en Hois.

D'Dhéer wòr zâm, a gedölleg,
Artlech vu Sitten, a wölleg,
Mam Bruder, all Kreuz, an all Lèd,
Stéts gièren ze dêle berêt.

'T lóf an der Klàus doeroichter,
Hêmlech, als soirgende Woichter,
Verstänneg, hàrt a gestählt,
Et hoit ehm nur d'Schwätze gefèhlt.

Digitized by Google

D'Leud, dohièr an der Gégend,
D'Arem sówoil, wé d'Vermoégend,
Si kañten, a lévten all vil,
Den Höische vum Pater Cyril.

Nidreg heròv un der Sauer,
Prächteg, mat Poirten, a Mauer,
Rîcht üver der Kläüschen elei,
Gesit d'Benedikter-Abtei!

Thebald den Abt, wé do bannen,
Strènger ass kê woil ze fannen,
Dem Bruder Noviss, e nu góv,
Ze mâchen hei det ehm als Próv.

Hent, öm halef-Noicht, gêhs-de,
Doir oiven, an d'Klàüschen doir, wês-de —
Elèng, an ech wöll de Beweis
Geschriven, drob sètzen ech Preis.

Hûrteg, wé halef-Noicht kommen,
Móg sech de Brudder, de frommen,
Doiroiven nohm hèllechen Hàus,
Elèng hin, ermuddegt, an d'Klàus.

Digitized by Google

Fönnt hei kê Bruder Cyrillen,
Nemmen den Hois ob den Dillen,
Dè sprengt ehm herob ob de Schóss,
Sóbál as de Bruder sech sóss.

D'Dhéer dât mecht ehm Carèssen,
Wiärend dat hièn unterdèssen
Vergièvens Cyrillen erwárt,
Ze hêschen den certificat.

Musst nu noh ètleche Stonnen,
Dé schon am wárden entronnen,
Röm hannescht heròv an d'Abtei,
Seng Zeit, dé wòr nu verbei.

Over dem Abt et ze próven,
Dat en ob d'Klàus sech begóven,
Schneidt en dem Höische, ganz frèch,
Èng Pättche vun hannen ewèg.

Wé nun Cyrille gekommen,
D'Greul-dòth vum Hiŏsche vernommen,
Du scheckt en, heròv an d'Abtei,
Ze hêsche sei Bên, en dènhei.

Digitized by Google

Hüppend läft desen öm d'Mauren,
Setzt beim Klóschter ze lauren,
Wèll d'Brüder, dé lógen a Róh,
An d'Poirten, dé wòren all zó.

Gêht nu 'röm hannescht zum Pater,
D'Schiksal hei trèfft ehn nun harder,
E font Cyrillen, och! Dót,
A sech, den Armen, öm d'Brót.

Ass vu Verdròss du gestoirven,
Góv dên Dâg nach begroiven,
An zenter hièr kömt en heröm,
Doir üver ass nemmen èng Stemm.

Noits, wann den Himmel ganz stièreg,
Klömmt e vum ièrnzer Bièreg,
An hüppt, ehn drei Pättecher drohn,
Ob d'Klóschter, dé véert ze frohn.

---

Digitized by Google

## D'SIVE-SCHLOÉFER VUN HOLLERECH.

Zu Hollrech hât èng Fra,
Eng Wittib, 'tass geschit,
Sos, sive lièveg Klèng;
Si kreischt sech wont hir Ah,
Dat si kaum z'ièsse krit,
Genog, für sech èlcng.

Si wòr só arem goir,
Wé d'Hänn, ehr sos neischt blóv,
Am Dohlón, klèng an ènk;
Kaum Brót, vu schwârzem Koir,
Für d'Kanner, dé se schóf;
O! wât en Èlend — dènk!

Digitized by Google

Si quóm embòl erhêm,
A font an déwem Schlòf,
Hir Kanner ob dem Stroéh;
Si lógen an den Dräm,
Gedölleg do wé Schòf,
Et dóng ehr hièrzlech wéh.

Si rüfft verzweifelt dât:
Och! wéren s'all nur dót,
Am éw'ge Schlòf vergut —
Ech hätt am Hàus da sât,
Für mech elèng woil Brót,
Am Liève gude Müth.

Och! Gott, net woil en dêht
U mir, der arme Fra,
En dröckt mech, vil ze hárt!
Só kloht se voller Lêd.
Ja stièrvt, meng Kanner, ah!
Sit glöcklech, söht se zârt.

O! dat der éweg schloéft,
O! dat der an dem Gront,
Am Boidem légt vervàult!
Só rüfft sé, goir bedroévt;
Kê Gott, den Arme font!
Só sennlós goir se hàult.

Digitized by Google

A kuck! dèn aner Dâg —
E Wonner — wât geschóg?
All sive lógen dót!
Och! Gott, só rüfft se schwâch,
(Ze spét an Tréne bróch,)
Versücht net óhné Nóth!

Zu Hollrech háut gesei,
Et kascht dech ètlech Trett,
Als Moineng, an de Stên,
Gehân, an ènger Rei,
('T sen d'sive Schloéfer det,)
Dé Kanner bei-en-ên.

Digitized by Google

## CLAIRFONTAINE.

Noh bei Arel am lévlechen Dhaĩ,
Wó schált esó mächteg den Hoimerschaĩ,
Wó d'Eise sech furemt gedâmeg, a wêch,
Zu Stángen, do önner de kräftege Strêch,
Wòr, zu Clairfontaine, èng Bureg sos hei,
Der Groéwin Ermsinde als Summer Gebaü.
Heihi, wann d'Bloéhe sech wósen um Feĩd,
Quóm se sech flîchten, an d'Róh, aus der Weĩt,
Ewèg aus de Soirgen, aus jiklechem Lêd,
An d'lévlech Natur, ergètze mat Frêd.
Vun deser nu wöll ech erziälen hei dât:
Si sóss bei dem Bur, do nièven dem Pâd,
Am Dhaĩ, emòl müd, am Schiäd, an der Rǿh,
Wé d'Ahe, vum schlòfen, ehr fòlen dû zó.
A wé se do schlóf, am Schiäd vun dem Bâm,
Befällt se hei desen, dèn hèllegen Drâm.

Digitized by Google

Et schengdt ehr as quoém do den Hüvel heròv,
Eng Fráe-gestalt, a metten a Schòf,
Reichlech geklêdt, voll Selver a Glanz;
Et lîcht öm de Kap ehr e glenzeche Kranz.
Si dróg ob dem Arem, geduckelt, e Kant,
A foéhert hir Lämmer mat soirgender Hand.
Dach-Wonner-des hâten, um Schné-weisse Leiv,
Schwârz gezuhen, e brèdeche Streif;
A wé den Trapp an d'Noéh er gekommen,
Erwächt se, a kuckt — 't wor alles verschwommen!
Noh bei dèm Oirt, um nämleche Bañ,
Am Wald, wòr èng Klàus, en hèlleche Mañ:
Dese läfft d'Groéwin nun hûrteg befrohn,
D'Bedeuteng vam Drâm, e mièg ehr woil sohn.
Den hèllege Bruder, noh dèm e gebièdt,
Zur Groéwin, wé follegt, esó en du rièdt:
O Frälin! dé Fra, dé am Drâm der gesin,
Et ass se, dé Jesu zu Betlem ons gin,
Maria, dé hèlleg, si wöllt vun ièch hei,
Zu éwecher Andacht, e Klóschter-gebaü;
Dé Lámer, dach selver, o Groéwi, git oicht,
Dé do ièch erschengt, à Schwârz weisser Troicht,
Sen d'Nonne vum Klóschter, et sief hirt Begièr,
Ze baue, wó d'Schòf der gesin, et elièr.
So góv nun, dât söht è, nach üverall hàut,
Sos, vu Clairfontaine, d'reicht Klóschter gebàut.

## MELUSINA.

Nach ér e Gront, e Påfendhaĭ,
Nach ér Bewoiner Clausen,
Do zéht öm d'Burg e stellen Dhaĭ,
Dèn d'Wèllen laut durchbrausen:
Et schlängelt durch e Blumegront,
D'Gewässer vun der Oilzegt bont,
A schoé gekrömmte Gängen,
A brêden, an an èngen.

De Sigfrid, onsen éschte Gròf,
Wa wolt e sech erfreschen,
Klóm oft vu senger Burg heròv,
A quóm hièr soirglós feschen.
Erqueckt sech un dem Fulle-schaĭ,
A Metten an dèm léven Dhaĭ,
Am Schiäd vu grenge Reiser,
Ewèg vun allen Haüser.

Digitized by Google

E wòr só jonk, e wòr só schoén,
Wé blenken hèĭ seng Blecken,
Aus senger Broscht oft Seufzer-fléhn,
Dé kont e net erstöcken.
An oft, wann, hoéch am Himmels Bóhn,
De blêche Mohnd scho lángeg hóng,
Sóss hièn nach do ze drämen,
Am Grâs, an an de Bämen.

O! hoért nun — ob êmòl hei,
Geseit e vir sech fléhen,
E guden Dâg, só schoé, só scheu,
En Èngels-bild do bloéen:
Neischt schoénres hât sein Ah gesin,
Sei Blut, sein Othem géleng stin,
E fól, bei dese Blecken,
Doir nider an d'Verzöcken.

Si hât èng Troicht vu gèlleg Gold,
Wé lîchten d'Stèng, an d'Pièrlen!
Wé bleckt se ob de Sigfrid hold,
Durch d'Bliäder vun den Ièrlen!
Wé spîlt mam Want hirt lángegt Hohr,
Verwullt et öm de Busem wòr,
Wé klappe, voll Gelöschten,
Voll Glós, hir nâkeg Broeschten!

Digitized by Google

De Sigfrid zó der èdlen trett,
A fällt ehr doir zu Knéen,
O! Göttin, söht en, an der Mett
Vu mengem Hièrz, dem wéhen,
E Feuer, für dech, éweg brènnt:
Bis alles, rond öm, meng dech nènnt,
Et ass net mé ze lèschen,
A falen doir zu Äschen.

Mei Land, mei Gut, a Leud, a Krón,
Si sollen dech beglöcken,
Mei Reichthom all ass dir zum Lóhn,
Wöls-d'u mein Hièrz dech dröcken,
O! Göttin ges-de mir deng Hand,
Dein Hièrz, dât lévt, dèn deure Pant,
A loéss mech net verschmoichten,
A Schlòf entwointe Noichten.

Meng Hand, o! Sigfrid gin ech dir,
Vu ganzem Hièrze gièren,
Dach over muss de hale mir,
Wât ech elo begièren:
Der schoéner Melusina sé,
Vun desem Wâsser d'Zauber-Fé,
Mir, dé sech dir gewissen,
Für sech en Dâg verwisen.

Digitized by Google

De Sonndeg sièf für mech elèng,
Da soll sech kê mer nohen,
Et soll da wèder gróss, nach klèng,
Nach du, sech zó mer wohen.
A méchs de mir de grengsten Zwank,
Bereue gévs et lièvelank,
Ech wér da gleich verschwommen,
A könt eröm net kommen.

De Sigfrid wöllegt doirob ân,
An d'Hóchzeit get gehalen;
An un der schoénster vun de Fra'n,
Hât johrláng hiè Gefalen.
E vérels Sèclum dauert woil,
Am Glöck, hir Éh, vun Treu e Stoil,
A góf beschènkt dernièven,
Mat véer schoénen Ièrven.

Dach êmòl, ob e Sondeg — wéh!
Vergóss e sei Versprièchen,
E sücht am Schlass dohièr, mat Moéh,
Wó si dach woil soll stièchen.
A wé e vir der Bâd-stuv stêht,
An drann e Wâsser-plätsche gêht,
Erschengt dû senge Blecken,
Dât hei durch d'Dhüre-splecken:

Digitized by Google

Gesóg se nymfen-arteg do
Sech pudlen, a sech daüchen,
O! wât e Wonner, kuckt elo,
Am Wâsser dohièr schleichen!
Gesóg wé hire schmanke Leiv,
Zum Fesch sech ènnegt önne steif,
Gesóg se dohièr luppen,
Bedèckt mat brêde Schuppen.

Hirt woil gewoise Koiben-Hòr,
A lánge brêde Schlêfen,
Öm d'Schölre schoé getèsselt wòr,
An dausendfache Rêfen.
De gölde Schlössel vun dem Bâd,
An hirem schöne Monn se hât,
Si spigelt an de Wèllen,
Hir blenkeg Ahn, wé Krällen.

Dach kaum hât hièn dât Zauberbild
Erbleckt, wé musst e béven,
Et wòr dû gleich für hiè verspilt,
O! éweg für den droéven:
'T geschóg e Knal, e Jòmer-schrei,
An alles wòr nun eidel hei;
Am Boidem wòr verschwommen,
Si éweg him entkommen.

Digitized by Google

Si hällt sech ob, seit dezer Zeit,
Wât dausend schon erfoihren,
Am Bock, wó si, dir Leud,
Eng Woineng sech erkoiren.
Si kömt eröm, all sive Johr,
Mat hirem lánge Koiben-Hòr,
E Schlössel hoit se brènnen
Vu Feuer, an den Zännen.

Digitized by Google

# O WÂT ÈŅG FRÈD!



## COMÈDÉ, AN ÈNGEM ACT.

PERSÓNEN:

D'Lis, wittfra, (èng Laus).
De Bitz, hiren Aèlste, schon èppes máns.
D'Aènné, hirt jöngst, nach ganz klèng.
En Dhürwiächter, (èng Fló).
De Mêschter Aus, (e Kièrzenhiörchen.)
Den Hèrr Ömm, (e Krîps.)

Digitized by Google

## I. SCÈN.

(D'Fló, an ènger offene Gégend, ob der Landstròss; den Himmel ass deuschter, voller Wièderen).

D'Fló. (elèng).

Fleiss dech — Schwârz scho lâfen d'Wolke schwéer—
'T wièdert! 't get lo èppes — fleiss dech séer!
Onst Handwièrk — Gott — o! wât èng Ploh!
Kèng Róh, kèng Rascht, bál hei bál do.
Dach d'Ploh ass d'manst, mä d'Duhn, — onst hárt!
Et schónt kèng Trénn, — kên Hièrz erwárt,
Bis nâkeg, plâkeg d'Leud ons stin,
Mir fètt vun hirem Blut do gin!
Mir sauen alles aus —
Nach geschter d'Lis, dé Wittfra, d'Laus!
Wé hól et oin do, ob de Knéen —
Wé Krosch et oh! mein Hièrz ze béen —
Ömsoss, o d'iäremst vun de Frân!
Verschöllt, ech musst ehr Zèsé mahn —
Et ass ehr neischt mé üvreg bliven —
Seng Lompe gove gut gedriven!

## II^t SCÈN.

('T donnert, an 't rèhnt. D'Laus, nun an der Welt, stêht mat hire Könnercher um lèschte Steiver an ènger Poirt, önner Dâch, a wárt bis d'Wièder sech verzéht; si hoit d'Aènné um Bockel hänken):

DE BITZ.

Hei Mamm! do läft de Kulang üver —
An d'Séd — mir komme net mé drüver!

D'LIS.

Só üverschwämmt mer d'Hièrz de Kommer-Kant!
De Kommer — wât? d'Verzweiwlonk — gemer d'Hand!
Komm lòs mer goh — komm Bitz — an d'weideg Welt!
Do ass se, kuck! si bloéht so schoé Kant-gelt!
Ja schoén — o wárt! du léhers d'èlle kènne — jèh!
Fort! hei aus dem Èlend — ob de Wèh!
Ergreif de Bièdelstâv — ob d'Foéss —
Ewèg vun hei — an d'Welt! dé boés.
An desem Land, wât ass vir ons ze duhn?
Onst Handwièrk geht net mé, meng Sâchen hun
Se mer verstèht — —

Digitized by Google

D'Aènné.

Mamm! do hanne kömt en Hèrr.

D'Lis (zum Bitz).

Zéh dein Hièm herob, du Ockx —
De Läpp, dên hänkt der aus der Box!

III<sup>t</sup> SCÈN.

(De Mêschter Aus kömt ob der Stròss, e Rèssåk um Bockel, a sengt. D'Lis läft ehm entgént, a strèckt zum hêschen d'Hand hervir).

De Mêschter Aus (sengt):

A schwârzeg Noicht
Get déf geloicht,
Vun ons gerîcht,
Wât blenkt, a lîcht.
Aus lòs mer donken,
All Lîchter, all Quonken!

O! könnt ech d'ronn
Erêchen d'Sonn,

Digitized by Google

Hirt glenze gleich,
Lég do èng Leich!
Aus lòs mer donken,
All Lîchter, all Quonken!

Oh! könt ech mahn,
Se blann all Ahn,
An deuschtert lêhn,
Ob ireg Wêhn!
Aus lòs mer donken,
All Lîchter, all Quonken!

Lèsch aus de Gêscht,
Dè lîcht am mêscht,
Dé do erstöck,
Dé Hoèlle-weck!
Aus lòs mer donken,
All Lîchter, all Quonken!

D'Lis. (an dèm dass et d'Hand doir hällt)

Erbarmen Hèrr — gelivt!

De Mêschter Aus.

Wièn ass et dèn do rüfft?

Digitized by Google

D'Lis.

Èng Armes Hèrr — 't belóhnt ièch Gott —
Èng Kûscht — mir sen net glott!

De Mêschter Aus.

Dir sit nach stârk, geglidert gut,
Noh Arbegt froht, dé stiärkt de Muth.
Fé — ze bièdle — git!

D'Lis.

Gesit:
Net fèhlt et ons u Fleiss — un Arbegt woil, —
Doirfür só mât, ons Bâken hoil —
De blêche, gièlen Honger ròsst
An ons, vu Gott, a Wèlt verlòsst.

De Mêschter Aus.

An êre Mañ?

D'Lis.

Dè neischt mé kañ!



Digitized by Google

E johr scho leiht e mir am Grâv;
Ze jonk hól ob sei Lièvens-lâf!
En ass nu vául — ja Trène röckt!
Vu Miörder góv e mer gekleckt!

De Mêschter Aus.

Net só zu Jòmer git, et ass nach Hölleft!

D'Lis.

Ja bei de Wölleft!

De Mêschter Aus.

Dir sit ze nidergeschlohn —

D'Lis.

Et ass, wé ech et sohn —

De Mêschter Aus.

Net grád esó — kommt hièr!
Dir arbegt, soh der, gièr?

Digitized by Google

D'Lis.

O! hätt ech ze duhn!

De Mêschter Aus.

Dann hoéert mech un!
Kommt mat mir zur Stonn!

D'Lis.

Woifür dè Spott aus êrem Monn?

De Mêschter Aus.

Hoi-der èppes Léher?

D'Lis.

Si ass net schwéer —

De Mêschter Aus.

Da lièst hei d'Ènn vun desem Bréf —

Digitized by Google

D'Lis. (lièst)

Róm den 22 Spirkel.

Mein OÉhm!

. . . . . . . . . . .
. . . . . . . . . . .
. . . . . . . . . . .
. . . . . . . da komm der also, wé gesoht, heihin; êr Arbegt ass vil gesücht; dir wèrdt den doibel net wiäre können — an êrt Glöck ass gemâcht!

Mir bräuchten hei och Làüs — hir Professión gêht gut; mir hun der bei weidem net genog, für de Konne gehoéreg obzewárden. Kènn-der en ètlech Familien aus dèr Zonneft, dé zech net, dem sichre Gewoñ zu lév, vun der grósser Rès òv schrècke lòssen, scheckt ons s'herüver: kê Bród — Koch wèrden s'ièsen; net a Lompen — a Samet, an a Seìd fléhen!

Ädé OEhm, èren treue Newé

Mathes Deuschterfank.

Digitized by Google

De Mêschter Aus.

Erkènnt, woifür ech ob der Rès,
Zu Fóss, gesit, ech brauch kèng Schäss.
Duht och esó : kommt mat!

D'Lis.

A wér ech bòr der Pat,
Ech kroéch um Bauch dohin:
E Raup, e Wurem gév ech gin!

## IVt SCEN.

(Den Hèrr Ömm kömt ob der Landstròss de Rèsner entgént; e schengt frièm, an erkönnegt sech nohm Wèh).

Den Hèrr Ömm.

Gut Frenn, soht, wó sen ech hei?
Führt dè Wèh an d'Stâd och treu?

De Mêschter Aus.

Dir sit um lèschte Steiver, Frend;
Dè Wèh ièch net verlède könt.

Digitized by Google

DEN HÈRR ÖMM.

Ass d'Stâd nach weit vun desem Oirt?

DE MÊSCHTER AUS.

E Láf; geschwenn gesi der d'Poirt.

DEN HÈRR ÖMM.

'T soll gut do sen?

DE MÊSCHTER AUS.

Et gêht für ons do denn.

DEN HÈRR ÖMM.

Êr Professión de ass?

D'LIS.

Ech sen erfoir am Bass,
Eng Laus, verzeiht, vu Stand.

Digitized by Google

De Mêschter Aus.

Als Kièrzenhiörche sen ech kant;
Èng Lûcht, wé hoéch s'och stêht,
Si mengem Arem net engêht.
Dach hei ass neischt ze duhn, 't ass aus —
Ech gi noh Róm, hei mat der Laus.

Den Hèrr Ömm.

Wé, dè Stand, dât Handwièrk leiht?
Ech hièvent ob, lòsst d'Rès bei seit,
A kommt mat mir.

D'Lis an den Aus. (zesoimen)

Wó ass èr Moicht?

Den Hèrr Ömm.

Gièt oicht,
E mächt'ge schekt mech hièr.

De Mêschter Aus.

Wât ass da sei Begièr?

Digitized by Google

Den Hèrr Ömm.

Ech se vu schwârzem Klêd, erkènnt mei Stand —
Gelöckt mei Plang, da rót get mei Gewand!
Ech kommen hièr an d'Land se léhre gohn.

De Mêschter Aus.

Net viroin! lòsst se lèver stohn.

Den Hèrr Ömm.

Ech mènge goh wé ech —
Hèrr Aus, ech brauchen dech —
Zevil Gelîchs sièf do?
A Lis och du — mer noh!
De Woilstand sièf ze gróss?
Kommt vollegt mengem Fóss!

Den Aus an d'Lis. (zesoimen)

Mir hun e Ruff noh Róm —

Den Hèrr Ömm.

Zu rèchter Zeit da quóm!
Wé — dè weide Wèh — — —

Digitized by Google

De Mêschter Aus.

Verspriècht ons mé.

Den Hèrr Ömm.

Et sé!
Ob frumm Erloéser wårt!
Am Kapeziner Gárt, — —

(hei pesbert den Hèrr Ömm ehn èng Weil an d'Óher, a führt da laut fort:)

— — dé gin ièch Arbegt sât!

Den Aus, an d'Lis (zesoimen)

O wât èng Frèd! an d'Stâd! an d'Stâd!

(Si gi mam Ömm ewèg, de Rido fällt.)

Digitized by Google

# Stöck-Regeschter.



Digitized by Google

Digitized by Google